# ITER

## D'Iddi an d'Virgeschicht vum ITER

**Stellt Iech vir, Dir wéilt d'Sonn huelen an se an eng Fläsch paken, fir se mat op d'Äerd ze bréngen. Et léisst sech maachen, just, dass een d'Sonn do léisst, wou se ass. Op onsem schéine Planéit kënne mir d'Sonn an Zukunft an eng magnéitesch Fläsch paken. Dogéint sinn d'Moundlandung oder d'Endschlësselung vun der DNA Peanuts. Hei op der Äerd probéiere Mënschen, e kënschtleche Stär ze kreéieren, mee Stären hunn eppes, wat onse Planéit net huet, dat ass eng gewalteg Gréisst an eng gewalteg Mass. Ons Sonn ass e schéinen a gewaltege Fusiounsreakter. Dobäi funktionéiert se op der Basis vun der Schwéierkraaft a vun hire Magnéitfelder, dat, wat de Plasma zesummenhält. Den Nodeel vun der ganzer Saach ass, dass onse Stär en Duerchmiesser vu bal 1,4 Millioune km huet, also definitiv ze grouss ass fir ons Hobbits. Dofir gi Magnéitfelder gebaut, déi dat Ganzt zesummenhalen. Dat ass machbar, allerdéngs ass et technesch onheemlech schwiereg. Säit 60 oder 70 Joer gëtt schonn dru gefuerscht, fir eng Technologie ze erfannen, déi dat och ëmsetze kann.**

Do waren d'Wëssenschaftler a Kernphysiker Bethe a Weizsäcker eng grouss Ënnerstëtzung. Si hunn 1938 erausfonnt an nogewisen, wéi de Kernfusiounszyklus vun onsem Stär funktionéiert. Duerch hir Fuerschung hunn se festgestallt, wéi Kernreaktiounskette funktionéieren. An onser Sonn gi Partikele mat grousser Geschwindegkeet beschleunegt, woubäi Waasserstoffkären bei ëm déi 10.000.000 Grad zu Helium verschmëlzen, wat vill Energie fräisetzt. Eréischt bei esou enger Temperatur kënnen déi am Waasserstoffkär bestoend Coulombkräften iwwerwonne ginn a Kären an enger exothermer Reaktioun matenee verschmëlzen. Well dat awer op der Äerd esou gutt wéi net méiglech ass, gëtt am Fusiounsreakter mat liichte Waasserstoffisotope geschafft (Deuterium an Tritium). Kernfusioun ass eng onendlech Energiequell, déi fir e klenge Präis op laang Dauer de ganze Planéit versuerge kéint. An d'Leit missten net, nodeems se hir Stroum- oder Gasrechnung bezuelt oder hire Masuttstank opgefëllt hunn, den Euro 3mol ëmdréien, well et hannen a vir net duergeet.

Weltwäit besteet ee risegen Energiebedarf, dee mat fossile Brennstoffer net méi laang ze decken ass. Op der ganzer Welt kenne mir zwou Zorte vu Kernenergie. Dat si Kernspaltung a Kernfusioun. Bei der Kernspaltung gëtt e grossen Atom zerluecht an an zwee Käre gedeelt, wouduerch dann Energie entsteet. Da gëtt et d'Kernfusioun, déi nach méi effektiv ass. Do hëlt een zwee kleng Atomkären, déi een zesummebréngt, an doduerch entsteet Helium a Plasma, wat nach méi Energie brénge ka wéi Kernspaltung. Kéint een dat weltwäit hikréien, da kéint een d'Energie aus dem Mier erashuelen. Waasserstoff heescht do d'Devise. Schonn eleng déi Energie, déi an onsen Ozeaner läit, kéint Milliarde vu Joeren Energie hierstellen. Mee dat Ganzt huet och Nodeeler. Zur Zäit ass d'Technik nach net ausgeräift, dass dat esou funktionéiert, wéi et ze funktionéieren huet. Et wäert een domadder rechne mussen, dass d'Fuerschung, d'Konstruktioun an de Bau vum ITER ëm déi 70 bis 100 Joer dauere wäert, bis Stroum duerchgoend fléisse kann, woubäi ITER e Virlafmodell ass. Kuckt een dann de finanziellen Aspekt, da geet dat esou wéi mat der Kernfusiounsenergie: Et klëmmt an dat Onendlecht. ITER ass en Tokamawk. Den Tokamawk ass viru laanger Zäit an der Sowjetunioun erfonnt ginn. D'Iddi vum Tokamawk ass ursprénglech vum Oleg Lawrentjew erfonnt ginn. Déi Zäit war dat nach e jonke Mënsch, deen nach net studéiert huet. Et war en Autodidakt. En Autodidakt ass e Mënsch,



Photo by Braño on Unsplash

deen sech selbstänneg Wëssen a Kompetenzen uneegent, nëmmen eleng duerch Lektür, üben an duerch testen an natierlech och seng eege Phantasie. Nodeems hien seng Iddi op de Papeier bruecht hat, huet hien se Richtung Moskau geschéckt, wou zum Schluss alles beim Stalin gelant ass. D'Iddi an seng Theorie sinn an déi richteg Richtung gaangen, allerdéngs hu verschidde Saachen nach musse geännert ginn. Dat ass och geschitt, nodeems deemools déi grouss Wëssenschaftler Andrei Dmitrijewitsch Sacharow an den Igor Jewgenjewitsch Tamm déi Skizze kritt hunn. Et ass och en Tokamawk gebaut ginn, mee leider huet et net esou geklappt, woubäi du laang näischt méi geschitt ass. E puer russesch Presidente méi spéit hat dunn de Michail Gorbatschow d'Iddi, d'Kernfusioun nach eng Kéier opzegräifen. D'Ofkommes mam ITER ass dunn den 21. November 2006 a Presenz vum franséische President Jacques Chirac an dem President vun der Europäescher Kommissioun José Manuel Durao Barroso ënnerschriwwe ginn.

ITER ass e gemeinsame Projet vu verschiddene Memberstaaten. Dozou gehéiere China, Indien, Japan, Korea, Russland, USA an d'Europäesch Unioun. Insgesamt si 35 Länner dorunner bedeelegt. Dat war awer net vun Ufank un esou.

**WAT ASS D'ZIL VUM ITER?**

D'Zil ass, op onsem Planéit Energie hierzestellen, déi mat fossile Brennstoffer näischt méi ze dinn huet. D'Iddi vum ITER gëtt et scho méi laang. Viru bal 37 Joer, 1985, hunn sech déi grouss Industrienatiounen, deemools war dat Russland an Amerika, zesummegesat an sech Gedanke gemaach, wéi een eng nohalteg Energiequell schafe kann. An dat kuerz nom Kale Krich, dee vun 1942 bis 1975 gedauert huet, a wou Amerika a Russland genuch Atombommen haten, fir onse Planéit dräimol ze zerstéieren, no dem Motto, wee fir d'éischt op de Knäppchen dréckt, stierft als zweeten. Deemools war dat den US-President Ronald Reagan an de Generalsekretär vun der sowjetescher kommunistescher Partei Michail Gorbatschow, déi du festgestallt hunn, dass keng Natioun eppes dovunner huet, sech mat hiren eegene Bomme bis zu Litalitéit géigesäiteg ze erhëtzen an ze erblëtzen. Du sinn se op de Gedanke komm, dass ee mat den Atomen oder mat Waasserstoff och nach aner Méiglechkeeten hat an huet, wat d'Iddi vun der Iddi war. D'USA, d'Sowjetunioun, Japan an d'Europäesch Unioun (Euratom) hunn sech zesummegeschloss mat dem Zil, eng international Fusiounsanlag ITER ze bauen.

**WAT HEESCHT ITER?**

International Thermonuclear Experimental Reactor. Op Leviatinesch bedeit et de Wee, d'Rees oder de Marsch. Den ITER ass e Kernfusiounsfuerschungsreaktor. Wéi d'Wuert et schonn undeit, ass et viraussiichtlech nach net eppes Endgülteges. Mee wéi heescht et esou schéin: Der Weg ist das Ziel. 2003 hu sech Korea a China un de Projet ugeschloss, woubäi Indien 2005 och dobäikomm ass. Nodeems et feststoung, dass dee Projet ëmgesat soll ginn, huet een och e Land misse fannen, an deem den ITER gebaut soll ginn. No laangem Sichen ass d'Decisioun schlussendlech op Südfrankräich gefall, an der Regioun Aix-en-Provence (Bouches-du-Rhône).

**WAT ASS DEM ITER SENG FUNKTIOUN?**

Do kann een sech d'Fro stellen, wou an Zukunft d'Energie soll hierkommen. Hëlt ee Kuelekraaftwierker oder Gas, da sinn

dat fir d'Zukunft Auslafmodeller, ausser d'Atomkraaftwierker. Dat steet nach an de Stären, ob déi elo wéi duerch e Wonner klimafrëndlech ginn. Do ass déi mächteg Lobby amgaangen, zu Bréissel de Stroum erëm gréng ze fierwen. An eleng nëmme Wandmillen opzestellen ass och keng Optioun. Fir de Bedarf vun onsem Planéit nëmme mat Wandmillen ze decken, misst ee schonn esou vill Wandmillen opstellen, dass kee Villche méi fléie kéint, ouni zerschreddert ze ginn. Do fannen ech, dass den ITER eng gutt Saach ass.

Den ITER ass e Kernfusiounsfuerschungsreaktor. Allerdéngs gëtt et déi Energiequell scho säit 4,57 Milliarde Joeren. Et ass onse Stär (Sonn), deen ons déi Energie liwwert an dat gratis, ouni dass d'Präisser esou an d'Luucht ginn, dass verschidde Leit am Kale sëtze mussen. Den ITER funktionéiert bal esou wéi d'Sonn. Dat schwéierst bei dem Zesummebau ass, dass éischtens net eng Natioun alles produzéiert, mee et sinn déi verschidden Natiounen op der ganzer Welt, déi sech dru bedeelegen an d'Komponente vum ITER zesummebauen. An déi Stécker musse millimetergenau passen. Z.B. huet den ITER Solenoid-Magnéiter vun der Firma General-Atomics aus der USA kritt, dat sinn d'Häerzstécker vum ITER. Dat wär dann ons Fläsch. Solenoid-Magnéiter stinn an der Achs vum Zentrum vun der Anlag. Hir Magnéitpulsen a Mikrowellenuewen erhëtzen de Plasma bis op 150 Millioune Grad. Hir Magnéitfelder halen de Plasma an der Mëtt vun der Kammer, esoudass se bannewenneg net beréiert ginn. De Plasma schwieft. Déi Energie, déi do fräigesat gëtt, entsprécht bis zu 15 Milliounen Amper.

Déi 6 Solenoid-Magnéiter Modulle sollte bis zu 13 Tesla produzéieren. Dat ass 280.000 emol méi staark wéi d'Magnéitfeld vun onsem Planéit. Et wär staark genuch, fir e Flugzeugträger bis zu zwee Meter an der Luucht ze halen. Sinn déi 6 Modullen zesummegebaut, da sinn se 18 Meter héich, ëm déi 4,5 Meter déck a géifen iwwer 1000 Tonne weien. Dat ass elo emol nëmmen ee Beispill, fir Iech eng Virstellung ze ginn, wat déi verschidden Natiounen amgaange sinn ze bauen. Et gi Komponente gebaut, déi et esou nach net gi sinn. ITER huet ëm déi 1.000.000 verschidde Komponenten, déi déi verschidden Natiounen hierstellen. Do gesäit een awer, dass verschidden Natiounen onofhängeg vun der Sprooch, onofhängeg vun der Relioun an onofhängeg vun hirer Kultur matenee schwätzen a schaffe kënnen. Do kéinten sech e puer Politiker e puer Beispiller huelen, dass d'Welt amstand ass, fir d'éischt mateneen ze schwätzen a Léisungen ze sichen, amplaz ze schéissen. Zumindest ass dat eppes Guddes beim ITER. Fir elo alles am Detail iwwert den ITER ze schreiwen, dofir hunn ech déi Plaz an dat Wëssen net. Do kéint ee Bicher doriwwer schreiwen. Dofir schreiwen ech e bësschen esou, dass een eng Basis huet. Wëllt Dir elo méi doriwwer wëssen, da kann een dat um Site iter.org/fr/org/iterin france, iter.org/mach oder iter.org/fr/mach/vacuumvessel nokucken.

Wéi schonn ugedeit, ass den ITER e Versuchsreaktor an e wäert nach kee Stroum duerchgoend produzéieren. Also ass et och kee Fusiounsreaktor. Den ITER gëtt eleng dofir gebaut, fir spéiderhin esou Kraaftwierker mat der Technologie, de Materialien a mat de physikalesche Feinheeten ze bauen an ze funktionéieren. Et steet och nach esou vill am Wee, fir dat ze realiséieren. Z.B. de Plasma. Bis haut ass et nach net gelongen, de Plasma iwwert eng gewëssen Zäit eraus oprecht ze erhalen. 1991 hu Fuerscher an England zu Calham mam frësch gebaute Reakter (JET Joint European Torus) e Kernfusiounsplasma gezünt, woubäi et staark genuch war, fir 2 Sekonnen ze brennen an Energie ze liwweren, och, wann et minimal war. Plasma ass wéi eng Këscht mat Kakerlacken, déi een an e Raum stellt, mee just ouni Këscht. Esou verhält sech de Plasma. Do spillt d'Zäit, den Know-how, d'Geld an d'Entwécklung vun de Materialien eng grouss Roll an natierlech d'Erfarungen, déi Pionéier mat de Jore maachen.

## WAT ASS PLASMA? (DE VÉIERTEN AGGREGATZOUSTAND)

Plasma funktionéiert op engem physikalesche Prinzip. Gëtt Plasma mat Energie gespeist, da fänken d'Aggregatzoustänn un, sech ze änneren. Dat Fest geet eriwwer an dat Flëssegt an aus dem Flëssege gëtt Gas. Speist een elo dem Gas weider Energie an, da gëtt en ioniséiert an e geet an e Plasmazoustand eriwwer. Dat ass dann de véierten Aggregatzoustand. Plasma ass 1928 entdeckt ginn, vum Irving Langmuir. Obwuel Plasma eppes ganz Natierleches ass. Iwwerall am Universum oder och op eisem Planéit komme mir mat Plasma an natierlecher Form a Kontakt. Blëtzer oder Polarliichter oder z.B. bei enger Sonnefinsternis de Liichtkranz (Korona). Kuckt een an den Universum, da bestinn 99% vun de siichtbare Materien aus engem Plasmazoustand.

Jiddefalls wäert déi Technologie d'Zukunft ausfëllen. Och wann et zwou Säite vun der Medail huet. Wat dat Finanziellt ugeet, an d'Zäit spillt och eng Roll, denken ech net, dass déi nächst Generatioun vun der Technik profitéiere kann. Et sinn nach ze vill Léisungen ze fannen. Interessant ass et awer. D'Zäit ass do, fir e Schratt no vir ze maachen.

*Marco*

*Quellen:*
*ITER.*
*Verordnung : (Euratom) 2018/1563 des Rates.*
*Euratom : Nummer 1314/2013.*
*EU : Nummer 1291/2013.*
*Karlsruher Institut für Technologie.*
*iter.org/fr/org/iterin France*
*iter.org/fr/mach/vacuumvessel*
*iter.org/mach*
*Max-Planck- Institut für Plasmaphysik IPP und ITER*
*https://www.ipp.mpg.de/10477/einfuehrung*
*welt der physic.*
*https://www.plasmatreat.de plasmatechnologie*
*chemie.de/lexicon/elektronenvolt.html*
*https://www.internetchemie.info/chemische-elemente/wasserstoff-isotope.php*

# Inondation au Brésil

Il y a eu d'importantes inondations au nord-est du Brésil dans la région de Bahia où pas moins de 63.000 personnes ont dû être évacuées. La pluie importante impacte près de 471.000 personnes et on compte 20 personnes décédées et 358 personnes blessées, selon le gouverneur de l'Etat de Bahia, Rui Costa, qui dans l'histoire récente de sa région, ne se rappelle pas d'une telle catastrophe. Une opération conjointe avec les Etats proches a été organisé pour faire face au problème.

Dans la capitale de l'Etat de Bahia, on constate une pluie de 58 mm en une journée, le 24.12.2021, un chiffre record. Au total, 100 communes se trouvent en état d'urgence.

Pour moi, c'est vraiment dommage que de telles catastrophes puissent apparaitre. Si le Brésil avait protégé la forêt amazonienne au lieu de la déforester depuis de nombreuses années, on aurait évité cette situation et il faudrait construire des digues dans l'avenir.

J'aimerais que les gens comprennent qu'il est important de préserver la planète pour les générations futures et je trouve que le Brésil est un pays magnifique qu'il faut préserver pour que nos enfants puissent découvrir ce beau pays et y passer d'agréables moments.

*Carlos Viana*



*Photo by Jonas Allert on Unsplash*

# Tricks zum Stromsparen

Tricks um die Stromkosten in Ihrem Haushalt zu senken. Die richtige Beleuchtung oder Wasserkocher statt Topf, sie werden bereits bald ihre ersten Erfolge sehen.

Fernseher ausschalten. So leicht sparen Sie Energie und Geld: Schalten Sie einen Fernseher, der täglich viele Stunden im Standby-Modus läuft, einfach aus. Gönnen Sie allen Geräten eine Pause. Verwenden Sie zum Beispiel Verteilerstecker mit eingebautem Ausschalter. So verhindern Sie, dass Geräte im Standby-Betrieb unnötig Strom verbrauchen.

„Aufladen statt wegwerfen". Denn wiederaufladbare Akkus sind auf Dauer wesentlich kostengünstiger als Batterien. Ladegeräte sollten Sie nach der Benutzung immer ausstecken, sonst verbrauchen sie ständig Strom.

Dank moderner Waschmaschinen und Waschmittel reichen für normal verschmutzte Wäsche 40 °C völlig. Lassen sie die Wäsche an der Luft komplett gratis trocknen. Der Wäscheständer spart Ihnen nicht nur Geld, sondern verbessert sogar das Raumklima.

Falten sie ihre Wäsche, denn der Stromverbrauch beim Bügeln ist nicht zu unterschätzen. Bügeln Sie daher nur Kleidungsstücke, bei denen es wirklich notwendig ist. Zusatztipp: nutzen sie die Restwärme vom Bügeleisen. Einfach den Stecker früher ziehen und die letzten Hemden mit dem noch heißen Bügeleisen glätten.

Verwenden Sie immer einen Deckel für den Topf und erhitzen Sie stets auf der richtigen Platte, das geht schneller und spart Energie. Außerdem gilt: kleineres Gerät, kleinerer Verbrauch. Kleingeräte wie Mikrowellen oder Wasserkocher sparen Strom. Gerade für kleinere Portionen zahlt sich das aus. Schalten Sie Herdplatten und Backrohr bereits 10 Minuten früher aus. Die Restwärme ist für die Endzubereitung oftmals noch ausreichend.

Nutzen Sie die maximale Füllmenge Ihres Geschirrspülers und wählen Sie, wenn vorhanden, Umweltprogramme (wie z. B. ECO). Dies spart nicht nur Strom, sondern auch Wasser.

Haben Sie mal zu viel gekocht, lassen Sie die Reste immer zuerst abkühlen. Überprüfen Sie außerdem, ob Ihr Kühlschrank nicht zu kalt eingestellt ist. Eine Kühltemperatur von 7 °C ist völlig ausreichend. Stellen Sie Ihren Kühlschrank nicht unmittelbar neben Heizkörper oder Geräte, die Wärme abstrahlen. Beachten Sie beim Kauf von Elektrogeräten die Energieeffizienzklassen.

Die Beleuchtung in Ihrem Zuhause birgt enormes Stromsparpotenzial. Schalten Sie das Licht aus, wenn Sie den Raum verlassen. Der Stromzähler läuft sonst unnötig weiter. Schalten Sie nur in den Räumen das Licht an, in denen Sie es wirklich benötigen. Überlegen Sie, ob in gewissen Bereichen, in denen Sie sich nur kurz aufhalten, Bewegungsmelder sinnvoll sind. Und Lampen und Birnen helfen Ihnen, den Energieverbrauch zu senken.

*Reddevil*



*Photo by Fabian Blank on Unsplash*

## La tête dans les étoiles

*Le vendredi 26 novembre, Magali Maillot, Véronique Braunert et Fabian Beullekens, représentant Allen & Overy, ont invité quelques clients de la Stëmm vun der Strooss à déjeuner dans un endroit un peu spécial du cabinet d'avocats. En effet, les personnes défavorisées sont montées au 8ème étage du bâtiment et ont pu profiter de leur repas et d'une vue plongeante à 360° sur le quartier du Kirchberg. Les yeux brillants et remplis d'étoiles, Sandra parle du « Sky Lounge » et confie qu'elle y installerait volontiers sa chambre à coucher. Elle ajoute : « Le repas était délicieux, meilleur qu'à la Stëmm ! »*
*Face à la réussite de cet événement-test, Magali Maillot et Fabian Beullekens planifient déjà la prochaine grande action à mener dans le cadre de la responsabilité sociale des entreprises, à savoir : inviter un nombre beaucoup plus important de bénéficiaires de la Stëmm à déjeuner sur la somptueuse terrasse du cabinet d'avocats, accrochée entre ciel et terre pour leur en mettre plein la vue, et leur faire détourner le regard des problèmes auxquels ils sont confrontés au quotidien, ne serait-ce qu'un moment, l'espace d'un repas.*
*Le déjeuner n'était que la première partie de cette journée extraordinaire puisque Allen & Overy a également remis un chèque de 20 000€ à la direction de la Stëmm représentée par Arnaud Watelet et Alexandra Oxacelay qui ont expliqué que ce don sera dédié au projet de construction de Sanem.*
*La collaboration entre la Stëmm et Allen & Overy remonte à 2013. Depuis, le cabinet d'avocats soutient l'association chaque année, notamment lors de la traditionnelle fête de Noël de l'association ; des avocats et employés du cabinet sont fidèles au poste. Cette année, sous réserve d'éventuelles évolutions des mesures gouvernementales relatives aux lieux recevant du public, ils assureront à nouveau le vestiaire pour les plus démunis de la société et ce, le jeudi 16 décembre à partir de midi au centre culturel de Bonnevoie.*





## Coca-Cola Europacific Partners au Luxembourg prête main forte à la Stëmm vun der Strooss

*Le jeudi 25 novembre, la Stëmm vun der Strooss a reçu la visite de Joëlle Arnold qui a annoncé le soutien de Coca-Cola Europacific Partners (CCEP) pour le projet « Caddy 2 » avec un don de 5 000 euros. Ce projet permettra de lutter contre le gaspillage alimentaire et fera travailler 90 personnes en réinsertion professionnelle. Ces personnes, bénéficiant du revenu d'inclusion sociale, seront employées dans des métiers comme la cuisine, le transport, la logistique, le ménage, le repassage, la couture ou encore le service. Au lieu de 100 tonnes de denrées alimentaires récupérées, retravaillées et redistribuées actuellement grâce au partenariat de la Stëmm avec l'hypermarché Auchan, l'asbl passera à l'avenir à 500 tonnes par an.*

*Le projet « Caddy 2 », par sa dimension, répond à un besoin sur le Luxembourg qui n'a pas trouvé de réponse : il lutte contre le gaspillage alimentaire et favorise la solidarité tout en créant de nouveaux emplois. Il apporte de la valeur sur toute la chaîne et permet de réduire la pauvreté. C'est un projet durable, novateur et local. Joëlle Arnold a souligné : « Ce don était une évidence et nous sommes heureux de pouvoir faire une différence positive pour les personnes qui en ont le plus besoin ».*

*Ce don a été réalisé à travers une action chez CCEP où les employés sont encouragés à proposer une organisation caritative qui leur tient à cœur.*

*La direction de la Stëmm, représentée par Alexandra Oxacelay et Arnaud Watelet, a passé en revue les plans de construction, a présenté le projet en détail pour terminer par une visite du site de Hollerich.*

*La Stëmm vient en aide aux habitants de la rue, à des personnes alcooliques, toxicomanes, malades psychiques, jeunes en décrochage scolaire, chômeurs de longue durée, anciens repris de justice, demandeurs d'asile et sans-papiers.*

## 25ème fête de Noël de la Stëmm vun der Strooss

*Le jeudi, 16 décembre 2021, a eu lieu la 25ième fête de Noël de la Stëmm vun der Strooss dans les deux restaurants sociaux de l'asbl, à Hollerich et à Esch-sur-Alzette. Alors que la fête était initialement prévue avoir lieu au centre culturel de Bonnevoie pour 400 personnes, les mesures renforcées face au Covid ont poussé la Stëmm à chercher une alternative. C'est donc dans les restaurants sociaux que les bénéficiaires ont été accueillis par groupe de 30 personnes à Hollerich et 20 personnes à Esch-sur-Alzette.*

*Malgré ces obstacles, la bonne humeur était au rendez-vous et les clients étaient nombreux. La Stëmm tient à remercier tous les bénévoles présents ce jour-là. Un grand merci également à tous les partenaires, qui par leurs multiples cadeaux ont contribué à offrir un moment de joie aux bénéficiaires.*











## A l'occasion de la Saint-Nicolas, Hein Group fait plaisir à la Stëmm vun der Strooss

*Le jour de la St Nicolas, la Stëmm vun der Strooss de Hollerich a reçu la visite du groupe Hein et a pu se réjouir d'un magnifique cadeau. C'est à l'initiative de Cindy Hein, Jean-Pierre Hein, directeur général de l'entreprise et Willi Hein, gérant de l'entreprise, que le contact a été établi avec Bob Ritz, chargé de communication de la Stëmm, dans le but de venir en aide aux personnes démunies.*

*Pour ce faire, une action de collecte de vêtements, le «projet Schnéiflack», a été lancée au sein de l'entreprise familiale luxembourgeoise, née en 1931. Une quantité considérable de vêtements d'hiver a été récoltée, avec entre autres 70 vestes d'hiver, 100 pulls, mais aussi des pantalons, des chaussures, des sacs de couchage et bien d'autres habits encore. Ce don permet de continuer à approvisionner le Kleederstuff, au vu des besoins très élevés en cette période de froid.*




*L'engagement du groupe Hein est allé au-delà d'un simple don de vêtements. Comme l'entreprise s'intéresse au projet actuel de la Stëmm vun der Strooss, le nouvel établissement «Caddy 2» à Sanem, le groupe a remis à l'association un chèque de 5 000 €. La remise officielle, en présence de la direction de la Stëmm, représentée par Alexandra Oxacelay et Arnaud Watelet, a été l'occasion de présenter plus en détail à Cindy Hein, le projet pour lequel le don financier sera utilisé. Les objectifs principaux sont l'embauche de 40 personnes supplémentaires bénéficiant d'une mesure de réinsertion professionnelle, ainsi que la transformation de 500 tonnes de denrées alimentaires récupérées et redistribuées gratuitement grâce au partenariat de la Stëmm avec l'hypermarché Auchan.*

*Une visite des locaux situés au 7, rue de la Fonderie à Hollerich a ensuite eu lieu et les différentes activités de l'association ont été présentées à l'invitée qui a souligné vouloir continuer dans le futur à soutenir les personnes les plus démunies.*

## Pizzen und Geschenke, ein kleines Stück Weihnachten

*In Zusammenarbeit mit dem Unternehmen Ikano Group in Luxemburg hat Pizza Guy 300 Pizzen an die Gäste des Sozialrestaurants der Stëmm vun der Strooss in Hollerich verschenkt. Wie er bei seinem Besuch in der 7, rue de la Fonderie am 9. Dezember stolz betonte: „Ich war der erste Pizza-Foodtruck im Großherzogtum und alle meine Produkte tragen das Gütesiegel Made in Luxembourg „. Heute hat Pizza Guy sogar ein kleines Restaurant in Junglinster, wo man seine Kreationen probieren kann. Aus logistischen Gründen erfolgte die Lieferung in zwei Teilen. Er fährt fort: „Mein Arbeiter und ich haben heute um 3 Uhr morgens in unserem neuen Lokal angefangen, die Pizzen vorzubereiten. Da die gesamte Arbeit hausgemacht ist, muss man schon früh aufstehen, um rechtzeitig liefern zu können. Noch jetzt ist er gerade dabei, die restlichen 150 Pizzen vorzubereiten".*




*Diese Aktion wäre ohne die Beteiligung und Organisation der Ikano Group nicht möglich gewesen. Letztes Jahr fand die gleiche Veranstaltung unter etwas anderen Bedingungen statt, da die Pizzen vor dem Sozialrestaurant direkt im Foodtruck serviert wurden. In diesem Jahr konnten die Kunden ihre Pizza im geheizten Sozialrestaurant genießen, ohne sich anstellen zu müssen. Nach dem Essen bekamen die Kunden vom Weihnachtsmann persönlich ein kleines Geschenk überreicht.*

*Das Wetter spielte an diesem Tag nicht wirklich mit, aber das Lächeln der Kunden schon. Charles Bechet, Standortleiter in Hollerich, sagte: „Ihre Freude ersetzt jeden Sonnenstrahl und erwärmt unser Herz im Handumdrehen".*

## Exposition « La vie… more or less – part 1 » à la place de Strasbourg

*Lemercredi 8 décembre 2021 a eu lieu le vernissage de l'exposition « La vie… more or less – part 1 » à la place de Strasbourg en présence du Collège des bourgmestre et échevins de la Ville de Luxembourg.*

*L'exposition photographique rend hommage au Canadien George Edward Nixon qui s'est éteint le 18 novembre 2019 au Luxembourg. Animé par sa passion pour la photographie, le cinéma et la vie au sens large, George a réussi à représenter les personnes sans-abris à travers son travail. Ayant été lui-même sans domicile fixe, il avait une grande sensibilité pour les SDF et leurs parcours.*

*Le Canadien peut être considéré comme ambassadeur des personnes qui vivent à la rue. C'était un homme à la fois poli, chaleureux et toujours à l'écoute des autres, un véritable gentleman qui a marqué les esprits. Grâce à son talent, George a réussi à capturer admirablement les scènes et les personnes de la rue avec sa caméra. Oui, George était un excellent photographe mais également un acteur qui a participé à une soixantaine de films, documentaires ou clips musicaux. Sa passion pour la photographie l'a également amené à réaliser de nombreux projets pour la Fondation Thierry van Werveke, pour laquelle il a toujours répondu présent.*

*En 2000, il s'est engagé en tant que bénévole à la Stëmm vun der Strooss où il travaillait main dans la main avec la directrice, Alexandra Oxacelay, afin de venir en aide aux personnes dans le besoin. Son dévouement hors pair et son immense expérience de vie ont constitué un véritable atout pour l'association et les projets dans lesquels il s'est engagé.*

*La Stëmm était fière de pouvoir compter sur un collègue de travail et ami aussi fiable que George. Selon Alexandra Oxacelay, « George était un homme magnifique, il a représenté les personnes de la rue et à travers ses photos il a réussi à leur rendre leur dignité ». Les gens qui ont connu George retiennent de lui qu'il était toujours à l'écoute et qu'il effectuait son travail sans rien attendre en retour. George était un homme entier, droit et dévoué à son prochain.*

*De nouvelles expositions dans d'autres communes du pays sont prévues. La Stëmm tient à remercier la Ville de Luxembourg, la Fondation Thierry van Werveke, les photographe Christian Kieffer et Laurent Blum, le pianiste David Ianni et toutes les autres personnes qui ont contribué à cette belle exposition.*

*Veuillez trouver une vidéo de cet événement en cliquant sur le QR Code ci-dessous.*

SCAN ME












## The Loft spielt den Nikolaus

*Es ist ein bisschen so, als hätten sich der Besitzer des neuen Indoor-Fußballkomplexes The Loft in Strassen, Julien Proia und sein Berater, Marco Proia, als Nikolaus verkleidet um den Bedürftigsten der Gesellschaft ein nicht so alltägliches Geschenk zu machen. Sie hatten die geniale Idee, den Kunden der Stëmm vun der Strooss die Möglichkeit zu geben, ein Fußballspiel zu spielen, indem sie gegen das Personal von The Loft in Strassen antraten, das gerade erst seine Türen in 57, route d'Arlon in Strassen geöffnet hat. Die dritte Halbzeit wurde an einem Esstisch ausgetragen, um dort eine leckere Pizza zu genießen.*

*Sieben Kunden der Stëmm folgten dem Aufruf. Unter ihnen waren Personen aus Marokko, Guinea, der Elfenbeinküste, Rumänien, Kap Verde, Frankreich und Luxemburg. Für den 21-jährigen Youssine und den 48-jährigen Pedro war es ein echter Glücksmoment: «Ich habe mich schon lange nicht mehr so gut gefühlt. Ich war etwas müde, aber glücklich, dass ich auf dem Kunstrasenplatz stehen konnte.»*

*Am Ende des Spiels stand auf der Anzeigetafel: «Stemm: 14 - The Loft: 19». Kein Grund zur Aufregung für die Mannschaft der Stëmm vun der Strooss, nur Dankbarkeit, dass sie für die Dauer eines Spiels den Druck abbauen konnte.*

*Marco Selvaggi und Julien Proia erklärten beide, dass sie die Erfahrung wiederholen wollen.*

## OPGEPASST

op falsch Kollekten a falsch «Mataarbechter»

## ATTENTION

aux fausses collectes au profit de la Stëmm vun der Strooss

D'Stëmm vun der Strooss deelt mat, datt si nach ni an och ni wäert Leit schécken, fir an hirem Numm Zeitungen ze verkafen oder einfach Suen opzehiewen.

Wann also ee bei iech doheem schellt a seet, hie wär e Mataarbechter vun der Stëmm vun der Strooss, gitt him w.e.g. keng Suen a sot der Police Bescheed.

L'association Stëmm vun der Strooss n'a jamais donné comme mission à ses bénéficiaires de faire du porte à porte en vue de collecter des fonds.

Si un jour une personne se présente chez vous pour vous demander de faire un don au profit de notre association, ne lui donnez rien et contactez immédiatement la police.

* * * * * * * * * * * * * * * * * *
* * * * * * * * * * * * * * * * * *

## DR STËMM CONSULTATIONS MÉDICALES GRATUITES

Consultations médicales gratuites une fois par semaine le mercredi après-midi dans les locaux de la Stëmm vun der Strooss, 7, Rue de la Fonderie, L-1531 Luxembourg. Renseignements supplèmentaires au numéro: 49 02 60

Gratis medizinische Behandlung jeden Mittwoch Nachmittag in den Räumlichkeiten der Stëmm vun der Strooss, 7, Rue de la Fonderie, L-1531 Luxemburg. Zusätzliche Auskünfte unter der Nummer: 49 02 60

**Equipe rédactionnelle**
Zeckie, Reddevil, Flanter, Marco, Serge K., Kevin, Patrick, Simon Pierrard, Carlos Viana

**Photos**
Stëmm vun der Strooss, unsplash, adobe stock

**Correction**
Lëtzebuergesch Sprooch an Orthografie: Christiane Ehlinger a Sonia Thewes

**Layout**
thelen | werbeagentur
www.thelen-werbeagentur.de

**Impression**
Imprimerie Centrale S.A.
3, rue Emile Bian
L-1235 Luxembourg

**Abonnement et soutien**
Vous pouvez soutenir nos actions en choisissant l'une de ces formules :

| | |
|---|---|
| Abonnement journal + carte de membre : | **20 €** |
| Abonnement journal : | **15 €** |
| Carte de membre : | **10 €** |

en versant la somme correspondante sur le compte LU63 0019 2100 0888 3000 auprès de la BCEE

l'asbl Stëmm vun der Strooss disposant du statut d'utilité publique, les dons en notre faveur sont fiscalement déductibles des revenus nets, comme dépenses spéciales, si leur cumul est au moins égal à 120 euros par année d'imposition et dans la limite de 1.000.000 euros ou 20% du revenu imposable (loi modifiée du 4 décembre 1967).

**Rédaction**
7, Rue de la Fonderie
L-1531 Luxembourg
Tél. (00352) 49 02 60
Fax (00352) 49 02 63

redaktion@stemm.lu
www.stemm.lu

Stëmm vun der Strooss asbl est conventionnée avec le Ministère de la Santé et travaille en étroite collaboration avec la Croix Rouge luxembourgeoise.

Les articles signés ne reflètent pas nécessairement l'opinion de l'association.

Parution cinq fois par an.
Tirage 6000 exemplaires.

Payez mobile avec payconiq

## Stëmm vun der Strooss asbl

7, Rue de la Fonderie
L-1531 Luxembourg
Tél. (00352) 49 02 60
Fax (00352) 49 02 63
stemm@stemm.lu
www.stemm.lu

LUXEMBOURG




32, Grand-Rue
L-4132 Esch-sur-Alzette
Tél. (00352) 26 54 22
Fax (00352) 26 54 22 27
esch@stemm.lu
www.stemm.lu

ESCH-SUR-ALZETTE

